Sunnah za vitendo

Nazo ni nyingi miongoni mwazo ni:

1. kuinua mikono pamoja na takbiri ya kufungia Swala, wakati wa kurukuu, kuinuka kutoka kwenye rukuu wakati wa kuinuka kwenda kwenye rakaa ya tatu.

2. Kuweka mkono wa kulia juu ya wa kushoto wakati wa kusimama kabla ya kurukuu na baada yake.

3. Kuangalia mahali pa kusujudu.

4. Kuiepusha mikono iwe kando na tumbo na mbavu wakati wa kusujudu.

5. Kukaa kikao cha iftiraash: nacho ni kukaa hali ya kuinua nyayo za mguu wa kulia na kuvielekeza vidole vyake kibla, hali ya kuweka mguu wa kushoto chini na kuukalia. Kikao hiki kimesunniwa katika vikao vyote vya Swala isipokuwa kikao cha Atahiyatu ya mwisho ya Swala ambayo rakaa zake zinapita mbili.

6. kikao cha tawarruk: nacho ni kukaa hali ya kusimamisha nyayo za mguu wa kulia na kuzielekeza vidole vyake kibla, na kuziweka nyayo za mguu wa kushoto chini ya muundi wa mguu wa kulia na kuzitoa nyayo upande wa kulia na kukalia kitako kwa kujitegemeza kalio la upande wa kushoto. Kikao hiki ni sunna kwa Attahiyatu ya mwisho ya Swala inayozidi rakaa mbili.

https://www.al-feqh.com/sw/nguzo-za-swala